DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7635867 Pages: 736-743




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# O‘QUV-TARBIYAVIY ISHLARINI TASHKIL ETISHDA XOTIN-QIZLARNING KASBIY KOMPETENTLIGI VA GENDER YONDASHUV

***Sevara Yarova***
*tayanch doktoranti*
*“toshkent irrigatsiya va qishloq xo‘jaligini*
*mexanizatsiyalash*
*muhandislari instituti”*
*milliy tadqiqot universiteti*
*sevara.yarova@gmail.com*

**Kalit so‘zlar:** Xotin- qizlar, ta’lim tizimi, davlat, yoshlar, islohot, qonun, taraqqiyot, ayollar

**Annotatsiya:** Bugungi kunda mamlakatimizda olib borilayotgan islohotlar zamirida, Konstitutsiyasiga asoslangan holda ayollarga adolatli munosabatda bo'lish, ularning ham xuddi erkaklar singari imkoniyatlardan foydalanish huquqi borligini eslatishdan iboratdir. Maqolada O‘zbekistondagi ta’lim tizimidagi yangiliklar tahlil qilingan, shuningdek, mamlakatimizda demokratik islohotlarni amalga oshirish, iqtisodiyotning barqaror rivojlantirish hamda jahon hamjamiyatiga integrasiyalashuvda siyosatning asosiy elementlaridan biri uzluksiz ta’lim tizimi ekani ta’kidlangan. .

# PROFESSIONAL COMPETENCE AND GENDER APPROACH OF WOMEN IN THE ORGANIZATION OF EDUCATIONAL AND EDUCATIONAL WORK

**Key words:** Women, girls, education system, state, youth, reform, law, development, women.

**Abstract:** At the core of the reforms being carried out in our country today, based on the Constitution, is to treat women fairly, to remind them that they have the same right to use the same opportunities as men. In the article, the innovations in the education system in Uzbekistan were analyzed, and it was also noted that one of the main elements of the policy in the implementation of democratic reforms, sustainable development of the economy and integration into the world community is the continuous education system.

## ПРОФЕССИОНАЛЬНАЯ КОМПЕТЕНТНОСТЬ ЖЕНЩИН И ГЕНДЕРНЫЙ ПОДХОД В ОРГАНИЗАЦИИ УЧЕБНО-ВОСПИТАТЕЛЬНОЙ РАБОТЫ

**Ключевые слова:** женщины, девушки, система образования, государство, молодежь, реформа, закон, развитие, женщины.

**Аннотация:** В основе реформ, проводимых сегодня в нашей стране на основе Конституции, лежит справедливое отношение к женщинам, напоминание им о том, что они имеют такое же право на использование тех же возможностей, что и мужчины. В статье были проанализированы инновации в системе образования Узбекистана, а также отмечено, что одним из основных элементов политики в осуществлении демократических реформ, устойчивого развития экономики и интеграции в мировое сообщество является непрерывная система образования.

Bugungi kunda mamlakatimizda olib borilayotgan islohotlar zamirida, Konstitutsiyasiga asoslangan holda ayollarga adolatli munosabatda bo'lish, ularning ham xuddi erkaklar singari imkoniyatlardan foydalanish huquqi borligini eslatishdan iboratdir.

O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti SHavkat Mirziyoevning 2021 yil 26 fevral` kuni xotin-qizlarning muammolarini hal qilish va ularni ijtimoiy qo'llab-quvvatlash masalalari muhokamasi yuzasidan o'tkazilgan videoselektor yig'ilishidagi so'zlarini tinglar ekanman, xayolimdan shu o'ylar o'tdi.

Davlat rahbari, jumladan: “Oliy ma'lumotli bo'lishni istagan, qobiliyati, bilimi bor, lekin taqdir taqozosi bilan orzusiga erisha olmagan xotin-qizlarni rag'batlantirish tizimi joriy qilinadi. Ya'ni, ota-onasining biridan ayrilgan muhtoj qizlar, boquvchisi yo'q yolg'iz ayollarning shartnoma to'lovi hokimlik va oliy o'quv yurti hisobidan qoplab beriladi. Bu yangi tizim. Ilgari bunday qilolmasdik. Endi imkoniyat bor”, deb ta’kidladi.

Shu munosabat bilan mazkur yig'ilishda muhokama qilingan yurtimiz xotin-qizlariga daxldor ko'plab masalalarning faqat bittasiga to'xtalishga jazm etdik. Bu ham bo'lsa, ayollar va qizlarning ilm-fan, texnika-texnologiya sohalarida munosib joy egallashi muammosidir.

Yangi O‘zbekiston  sharoitida xotin-qizlarni ilmiy tadqiqot va innovatsiyalar faoliyatiga keng jalb qilish dolzarb ahamiyat kasb etmoqda. Shuning uchun, bir

tomondan, yurtimiz ayollari va qizlarining ilm-fandagi faolligini xalqaro miqyosda kuchaytirish, ikkinchi tomondan, ta'lim va ilm-fan sohalarida gender tenglikka erishish nihoyatda zarur.

Chunki, aslida ham, ayol bilimli bo'lsa, tarbiya qilgan farzandlari zukko, salohiyatli bo'ladi. Yanada muhimi, ayol ilmli bo'lsa, millat ilmli bo'ladi.

Mamlakatimiz aholisining qariyb yarmi – 17 millioni xotin-qizlardir. Shu ma'noda, qizlarning sifatli ta'lim olishi, kasb egallab, ishli bo'lishi uchun katta imkoniyatlar yaratilgani natijasida bugungi kunda talabalarning 48 foizini xotin-qizlar tashkil etayotgani diqqatga sazovor.

Bunda o'tgan yildan boshlab ijtimoiy himoyaga muhtoj qizlarning bilim olish imkoniyatlari yanada kengaytirilib, oliy ta'lim muassasalariga 4 foizli davlat grantlari ajratilgani muhim ahamiyat kasb etmoqda. Mazkur yangi tizim asosida 2020 yilda 950 nafar ijtimoiy himoyaga muhtoj qiz oliy ta'lim muassasalariga davlat granti asosida o'qishga qabul qilingani bu fikrimizni tasdiqlaydi.

Innovatsion rivojlanish vazirligi Axborot xizmati ma'lumotlariga qaraganda, vazirlik tomonidan 2020 yili e'lon qilingan «Olima ayollar» tashabbuskor ilmiy loyihalar tanlovi ham aynan xotin-qizlarning ilm-fandagi o'rnini mustahkamlashga qaratilgan. Mazkur tanlov natijalariga ko'ra hozirgi kunda jami 8 mlrd. 467.5 million so'mlik 16 ta loyiha moliyalashtirilgan.

Bugungi kunda mamlakatimiz ilmiy-ta'lim muassasalarida faoliyat olib borayotgan fan doktorlarining 700 nafardan ortig'i va akademiklarning 6 nafari ayollardir. Olimalarimizning, ayniqsa, kimyo, biotexnologiya, qishloq xo'jaligi kabi sohalardagi intellektual mehnati samaralari nafaqat yurtimizda, balki xorijiy ilmiy markazlar tomonidan ham yuksak baholanib kelmoqda. O'zbekiston Fanlar akademiyasi huzuridagi ilmiy institutlarda qariyb 3 ming nafar xotin-qizlar tadqiqotlar olib bormoqda.

Bu raqamlar yurtimizda yashaydigan xotin-qizlarning jami soniga nisbatan necha foizni tashkil etadi? Agar qiyosan hisoblab ko'rilsa, albatta, hosil bo'ladigan salmoqdan hozircha ko'ngil to'lmaydi. Ayni paytda bu boradagi ahvol butun dunyo miqyosida ham maqtagulik emas[1]

YUNESKOning ilm-fan to'g'risidagi yangi ma'ruzasida qayd etilishicha, hozirgi vaqtda dunyo miqyosida texnika fakul`tetlari bitiruvchilarining atigi 28 foizini hamda komp`yuter va informatika fanlari bo'yicha fakul`tetlar bitiruvchilarining 40 foizini xotin-qizlar tashkil etmoqda. Ya'ni, ayollar ilm-fanda va texnologiyalar sohasida haligacha yetarli darajadagi mavqeni egallamagan.

Ushbu ma'ruzaning asosiy mavzularidan biri ilm-fan sohasidagi gender tenglik masalasiga bag'ishlangan bo'lib, xususan, unda "raqamli inqilob" samaralaridan ayollar va erkaklar teng foydalanishi zarurligi ta'kidlangan. YUNESKO Bosh direktori Odre Azule ta'biri bilan aytganda, "Hatto hozirgi kunda ham, XXI asrda yashayotganimizga qaramay, ilm-fan bilan bog'liq sohalarda xotin-qizlarning chetda qolayotgani kuzatilmoqda"[2]

Xotin-qizlar ilm-fan, texnika, muhandislik va matematika sohalarida o'zlari uchun munosib o'rin borligini, ular ilmiy taraqqiyot jarayonlarida ishtirok etish huquqiga egaligini anglab yetishlari kerak. Ammo, hozircha butun jahonda, ayniqsa, sanoati rivojlangan mamlakatlardagi ilm-fan sohasida erkaklarning son jihatdan ustunligi odatiy hol hisoblanadi.[3]

YUNESKO ma'ruzasida arab davlatlarida aniq fanlar bo'yicha xotin-qizlarning ta'lim olishi sohasidagi holat ancha yaxshi ekaniga e'tibor qaratilgan. Masalan, Jazoirda texnika oliy o'quv yurtlari va fakul`tetlari bitiruvchilarining 48,5 foizi xotin-qizlardir. Bu boradagi ko'rsatkich Marokashda – 42,2 foiz, O'monda – 43,2 foiz, Suriyada – 43,9 foiz va Tunisda – 44,2 foizdan iborat ekani ham diqqatga loyiq.

Lotin Amerikasi mintaqasida esa muhandislik bilan bog'liq ixtisosliklarni tanlagan talaba qizlar ko'pchilikni tashkil etadi. Lekin yirik texnologiya kompaniyalaridagi rahbarlar tarkibida hali ham erkaklar miqdori ko'p.

Xotin-qizlar texnologiyaga taalluqli sohalarda ishlasa-da, mansab pillapoyalaridan ko'tarilib borishda jiddiy to'siqlarga duch kelmoqda. Masalan, kimdir homilador bo'lgani uchun ta'tilga chiqib ketsa, yana kimdir rahbariyatning noxolis muomala-munosabatidan aziyat chekadi.

Keyingi yillarda korporativ dunyoda xotin-qizlarga nisbatan munosabat bir qadar o'zgarayotgani kuzatilmoqda. Binobarin, ishchi kuchini diversifikatsiya qilish – daromadni oshirishning qulay yo'li ekanini aksariyat kompaniyalar yetakchilari tushunib yetmoqda.

Biroq xotin-qizlarning ilm-fan sohasida jadal sur'atlarda ilgarilashi yo'lida hali-beri to'siqlar bisyor. Shunday g'ovlardan biri – zarur darajada ta'lim olish imkoniyatining cheklanganidir.

YUNESKO ekspertlarining fikricha, xotin-qizlar raqamli iqtisodiyotning uzviy bir qismiga aylanishlari darkor. Toki, To'rtinchi industrial inqilobda gender tengsizlik kabi nomaqbul an'anaga o'rin qolmasin.

Shu nuqtai nazardan, keyingi yillarda mamlakatimizda Harakatlar strategiyasi doirasida ilm-fan sohasida xotin-qizlar ulushini ko'paytirishga qaratilgan bir qancha qonunlar, davlat dasturlari va amaliy mexanizmlar ishlab chiqilib, hayotga keng tatbiq etilayotgani juda muhim.

Ayni chog'da, yurtimiz va xorijiy mamlakatlardagi mashhur olimalarning ta'lim, ilm-fan sohalaridagi ibratli tajriba hamda yutuqlari bilan tanishish, ilmiy an'analari borasida fikr almashish, xotin-qizlarimizning salohiyatini ilmiy-innovatsion faoliyatga rag'batlantirish va keng jalb qilish bo'yicha aniq maqsadli chora-tadbirlar amalga oshirilmoqda[4]

## MUHOKAMA VA NATIJALAR:

Prezident SHavkat Mirziyoev shu yil 22 fevral`kuni BMT Inson huquqlari bo'yicha kengashi 46-sessiyasida so'zlagan tarixiy nutqida gender tenglik siyosatiga doir yangi tashabbuslarni ilgari surgani bejiz emas. Darvoqe, Yurtboshimiz xotin-qizlarning davlat va jamiyat oldidagi fidokorona xizmatlari, o'z sohalarida erishgan yutuqlarini rag'batlantirish uchun O‘zbekistonda alohida davlat mukofotini ta'sis etish taklifini ham bildirdi[5]

## XULOSA VA TAVSIYALAR:

Ayollar va erkaklar tengligi madaniyatini shakllantirish – bu tizimli va doimiy jarayon bo`lib, keng jamoatchilik va fuqarolik institutlari bilan hamkorlikni

talab etadi. Bu borada jamiyatning barcha jabhalari – davlat tuzilmalari, jamoat tashkilotlari, biznes sub`ektlari, kasaba uyushmalari va keng aholi qatlamlarining birgalikdagi va hamjihatlikdagi faoliyati muhim ahamiyat kasb etadi. Jamiyat barcha qatlamlarining maqsadli faoliyatini tashkil etish zarur gender-dezagratsiyalangan axborot bazasini yaratish, barcha hududlar darajasida gender vaziyatining gender tahlili va monitoringini o`tkazishni talab etadi. Ta’kidlash joiz, uzoq yillar davomida ta’lim sohasiga yetarlicha e’tibor berilmagani, mablag‘ bilan ta’minlanishdagi tizimli kamchiliklar va bir qator boshqa sabablar ushbu sohada ko‘plab yirik muammolarni keltirib chiqardi. Uning izchil rivojlanishiga to‘sqinlik qildi. Hozirgi davrda shu muammolarni samarali hal etish uchun nafaqat tegishli qonunlar va boshqa normativ hujjatlarni qabul qilish va amaliyotini ta’minlash, balki sohada keng qamrovli islohotlarni bosqichma-bosqich amalga oshirish zarur.

Bugungi kunda mamlakatimiz iqtisodiyoti rivojlanishining asosiy drayveri sifatida ta’lim va ilm-fan deb tan olingan ekan, uning o‘zi qanday rivojlanishi kerak? Iqtisodiyotning tarmoqlari uchun intellektual va ma’naviy salohiyatga ega, yuksak texnologiyalarga asoslangan ishlab chiqarishni boshqara oladigan mutaxassislar tayyorlash uchun nimalarga e’tibor berish kerak? Tizimning jonkuyarlari – tarbiyachi-o‘qituvchilar, murabbiylarning faoliyatini samarali tashkil etish, ularning nufuzini oshirish va zarur shart-sharoitlarni yaratish ishlari mamlakatimizning turli hududlarida qanday tashkil etilgan? Shu masalalar kesimida viloyatlar, tumanlardagi holat to‘g‘risida hududlarning mutassaddi rahbarlari va ta’lim tizimi xodimlari, pedagog-o‘qituvchilar majlisda gapirib berishdi. So‘nggi davrda ta’lim tizimiga davlatning doimiy e’tibori tufayli o‘qituvchi murabbiylarning maoshlari bosqichma-bosqich oshirib borilyapti. Ta’lim muassasalarini ta’mirlash, ularni jihozlash, darslik va o‘quv qo‘llanmalar bilan ta’minlash bo‘yicha katta ishlar amalga oshirildi.

Lekin tizim faoliyatini yuksak xalqaro andozalar asosida qaytadan tashkil etish uchun yana juda ko‘p, muhim chora-tadbirlarni amalga oshirish lozimligini davlat rahbari ko‘rsatib o‘tdi. Bu borada ilg‘or xorijiy tajribani o‘rganish zarurligi ta’kidlandi. Xususan, ta’lim sohasida yuksak ko‘rsatgichlarga erishgan Finlyandiya

davlatining tajribasini mamlakatimizning ta’lim tizimiga qo‘llash vazifasi Vazirlar Mahkamasi huzuridagi Ta’lim sifatini nazorat qilish komissiyasiga topshirildi.

Shuningdek, umumta’lim tizimida yuksak pedagogik mahoratga ega bo‘lgan mutaxassislarni, xususan erkak o‘qituvchi-pedagoglarni jalb etishning muhim amaliy ahamiyati Xalq ta’limi vazirligi va hududlarning rahbarlariga tushuntirildi. Shu bilan birga, mamlakatimizdagi yirik oliy ta’lim muassasalari professor-o‘qituvchilarini umumta’lim maktablari o‘qituvchilarini malaka oshirishi tizimiga jalb etib, ularga ilm-fanning so‘nggi yutuqlari asosida ilg‘or malaka oshirish tizimini tashkil etish topshirig‘i berildi. Bunday muhim ishlarga nafaqat poytaxtdagi universitetlar, balki viloyatlarda faoliyat ko‘rsatayotgan oliygohlar ham jalb etiladi.

Ta’lim tizimi faoliyatini tashkil etishda vujudga kelishi mumkin bo‘lgan muammolarni hal etishda viloyatlarning rahbarlari bevosita va faol ishtirok etishi zarurligi ko‘rsatildi. Har bir viloyat, har bir tuman hokimini davriy ravishda o‘z hududidagi maktablarni o‘rganishi, vaqt topib o‘qituvchining dardini eshitishi va ularga amaliy yordam berishi ta’lim tizimining hayotimizdagi muhim rolini e’tirof etilishini namoyon qiladi.

Ta’lim tizimiga davlat rahbari tomonidan bunday e’tibor, ta’lim – bu umumxalq ishi deb qaralishi, tizim uchun barcha zarur mablag‘larni pandemiya cheklovlari va iqtisodiy inqirozga qaramay to‘liq miqdorda ajratilishi, O‘zbekistonning kelajagi zamonaviy ta’lim tizimiga asoslanganligining dalilidir.[6]

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR:

[1]. Mirziyoev SH.M. “Bilimli avlod – buyuk kelajakning , tadbirkor xalq – farovon hayotning, do‘stona hamkorlik esa taraqqiyotning kafolatidir” mavzusidagi O‘zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi qabul qilinganining 26

yilligiga bag‘ishlangan tantanali marosimdagi ma’ruzasi “Xalq so‘zi” gazetasi 2018 yil 8 dekabr

[2]. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2017 yil 16 fevraldagi “Oliy o‘quv yurtidan keyingi ta'lim tizimini yanada takomillashtirish to‘g‘risida”gi PF-4958 sonli Farmoni.

[3]. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Ta’lim- tarbiya tizimini yanada takomillashtirishga oid qo‘shimcha chora- tadbirlar to‘g‘risida”gi qarori 2020-yil 6 noyabr

[4]. Xaliqulova N. “O‘zbekistonda inklyuziv ta’limni rivojlantirish borasida xalqaro hamkorlik ijtimoiy fikr inson huquqlari” 2015 N2

[5]. O‘zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi T: O‘z 2014

[6]. “Xotin qizlar va erkaklar teng huquq hamda imkoniyatlari kafolatlari to`g`risida”gi qaror (02.09.2019.).